DOI: https://doi.org/10.37547/supsci-oje-05-03-24 Pages: 170-178

Oriental Journal of Education




# THE REPRESENTATION OF HUMAN PSYCHE IN THE SYMBOL OF PHOENIX

***Umida Saydazimova***
*Professor, Doctor of Science (DSc)*
*Tashkent State University of Oriental Studies*
*Tashkent, Uzbekistan*
*E-mail: umidsaid75@gmail.com*

***Durdona Murodova***
*Senior Lecturer, Higher School of Korean Studies*
*Tashkent State University of Oriental Studies, PhD*
*Tashkent, Uzbekistan*
*E-mail: durum369@gmail.com*

***Nodirbek Karimov***
*Lecturer and Independent Researcher*
*Higher School of Korean Studies*
*Tashkent State University of Oriental Studies*
*Tashkent, Uzbekistan*
*E-mail: nodirbekkarimov1995@gmail.com*

## ABOUT ARTICLE

**Key words:** phoenix, master, disciple, ability, bird imagery, elevated spirit.

**Received:** 26.04.25
**Accepted:** 28.04.25
**Published:** 01.05.25

**Abstract:** In his novella *Phoenix*, Korean writer Lee Mun-yeol portrays the character of a disciple—his life, inner world, and attitude toward art—by comparing it to the life journey of the mythical phoenix bird. Throughout his life, the disciple is inspired by his master to be as passionate and resilient in art as the phoenix, emphasizing that for a true artist, talent and personal worldview are the most essential values. According to the master, ability is the radiance of wisdom, and skill is its outer shell. If wisdom is not followed, ability cannot be fully expressed, and consequently, skill cannot be acquired. Through the symbol of the phoenix, the author sheds light on the master-disciple relationship, highlighting their reverence for the sublimity of art. At the same time, the phoenix serves as a key to understanding the essence of generational conflict.

# QAQNUS TIMSOLIDA INSON RUHIYATI TASVIRI

***Umida Saydazimova***
*professor, DSc*
*Toshkent davlat sharqshunoslik universiteti*
*Toshkent, O‘zbekiston*
*E-mail: umidsaid75@gmail.com*

***Durdona Murodova***
*Koreyashunoslik oliy maktabi katta o‘qituvchisi, PhD*
*Toshkent davlat sharqshunoslik universiteti*
*Toshkent, O‘zbekiston*
*E-mail: durum369@gmail.com*

***Nodirbek Karimov***
*Koreyashunoslik oliy maktabi o‘qituvchisi, mustaqil izlanuvchi*
*Toshkent davlat sharqshunoslik universiteti*
*Toshkent, O‘zbekiston*
*E-mail: nodirbekkarimov1995@gmail.com*

## MAQOLA HAQIDA

**Kalit so‘zlar:** qaqnus, ustoz, shogird, qobiliyat, qush obrazi, yuksak ruh.

**Annotatsiya.** Koreys yozuvchisi Li Munyol o‘zining “Qaqnus” qissasida shogird obrazini, uning hayoti, ruhiyati, san’atga bo‘lgan munosabatini qaqnus qushi umri bayoniga qiyoslab yaratgan. Ustozi tomonidan bir umr ijodda qaqnus qushi kabi shijoatli bo‘lish, haqiqiy san’atkor uchun iste’dod, shaxsiy dunyoqarash eng asosiy qadriyatlardan ekanligi uqtirib kelingan. Shuningdek, ustoz nazdida qobiliyat bu – hikmatning nurlanishi, ko‘nikma esa – uning po‘stlog‘idir. Agar hikmatga amal qilinmasa, qobiliyat o‘z ifodasini topmaydi, natijada ko‘nikma egallanmaydi. Muallif qaqnus qushi timsolida ustoz-shogird munosabatlariga oydinlik kiritadi, ularning qalbida san’atning yuksakligini ta’kidlaydi. Shu bilan birga qaqnus ajdod-avlodlar o‘rtasidagi ziddiyat mohiyatini ochib beruvchi kalitdir.

# ОТРАЖЕНИЕ ЧЕЛОВЕЧЕСКОЙ ПСИХОЛОГИИ В СИМВОЛЕ ФЕНИКСА

***Умида Сайдазимова***
*Профессор, DSc*
*Ташкентский государственный университет востоковедения*
*Ташкент, Узбекистан*
*E-mail: umidsaid75@gmail.com*

***Дурдона Муродова***
*Старший преподаватель Высшей школы корееведения*
*Ташкентского государственного университета востоковедения, PhD*
*Ташкент, Узбекистан*
*E-mail: durum369@gmail.com*

***Нодирбек Каримов***
*Преподаватель и независимый исследователь*
*Высшей школы корееведения Ташкентского государственного университета востоковедения*
*Ташкент, Узбекистан*
*E-mail: nodirbekkarimov1995@gmail.com*

**О СТАТЬЕ**

**Ключевые слова:** феникс, учитель, ученик, способность, образ птицы, возвышенный дух.

**Аннотация.** Корейский писатель Ли Мунёль в своей повести «Феникс» создает образ ученика, его жизни, внутреннего мира и отношения к искусству через сравнение с жизненным путем мифической птицы – феникса. Учитель на протяжении всей жизни внушал ему стремление быть в творчестве таким же самоотверженным, как феникс, подчеркивая, что для настоящего художника талант и личное мировоззрение – важнейшие ценности. По мнению учителя, способность – это сияние мудрости, а навык – ее оболочка. Без следования мудрости способность не может проявиться, а значит, и навык не будет освоен. Автор через образ феникса раскрывает отношения между учителем и учеником, подчеркивая их стремление к возвышенному искусству. Кроме того, феникс служит ключом к пониманию конфликта между поколениями.

**Kirish.** Jahon adabiyoti, xususan, koreys adabiyotida qushlar obrazi alohida xususiyat kasb etadi. Bunga ona tilidagi she’riyat – sijo janri mavzular ko‘lamining ham qushlar obrazi bilan chambarchas bog‘liqligi misol bo‘ladi. Chag‘alay, qaldirg‘och, kabutar, o‘rdak obrazlari ijobiy timsol sifatida aks ettirilgan bo‘lsa, g‘oz, kabutar, laylak, turna, qarg‘a kabi obrazlar ham salbiy, ham ijobiy tarzda tasvirlangan. Shuningdek, koreys nazmi va nasrida mifologik qush – qaqnus obrazi ham ko‘p uchraydi.

O‘zbek adabiyotida qaqnus qushi timsoliga murojaat mumtoz davr adabiyotiga borib taqaladi. Murod Hoshimov [Ҳошимов, 2019]ning “Qaqnus: attorona, navoiyona” maqolasida Fariduddin Attorning “Mantiq ut-tayr” hamda Alisher Navoiyning “Lison ut-tayr” asarlarida Qaqnus qushi timsoliga murojaat haqida yozadilar. Maqola muallifi lug‘atlarda qaqnus qushiga berilgan ta’riflarga ham batafsil to‘xtalib o‘tadi. Jumladan, “Alisher Navoiy asarlari tilining izohli lug‘ati”da: “Qaqnus – afsonaviy qush nomi” tarzida qisqa izoh berilgani holda “Navoiy asarlari lug‘ati”da: “Qaqnus – forscha-tojikcha. Mavhum bir qush. Afsonaga ko‘ra, tumshug‘ida juda ko‘p teshiklar bo‘lib, bu teshiklardan chiqqan ovozlardan go‘yo musiqa o‘ylab chiqarilgan emish”, yoki boshqa bir lug‘atda “yunoncha” deb ko‘rsatilishi qayd etilgan.

Bu fikrlarni olima Z. Mamadaliyeva [Мамадалиева, 2010: 37] ham tasdiqlaydi: Bu obrazning ilk kurtaklarini biz yunon xalq mifologiyasida uchratamiz. Feniks, foynik – grek va efiopiya mifologiyasida sehrli qush. Uni uzoq oʻtmishda Ossuriyaliklar kashf etishgan emish. Feniks juda uzoq yashaydi, deyishadi. Uning koʻrinishi burgutsimon va rangi qizil-tillasimon, olov rangda deb tasavvur qilingan".

**Asosiy qism.** Zamonaviy koreys yozuvchisi Li Munyol qaqnus qushi timsolidan *hayot-kurash-oʻlim* motivlarini ochib berishda keng foydalanadi. Muallif qalamiga mansub "Qaqnus" qissasida ustoz-shogird munosabatlarida ajdod va avlodlar oʻrtasidagi ziddiyat masalasi tasvirlangan. Qaqnus qushining hayot mazmuni, uning nolalari, soʻng ajoyib oʻlim topishi rangtasvir va xattot shogird kechirgan umrga tadbiq etiladi. Feodal qoloqlik muhitida yashagan, yapon istilosi davrini boshdan kechirgan, bir umr Konfutsiychilik me'yorlarigi amal qilib kelgan moʻyqalam ustasi ustoz Sok Tam hamda uning shogirdi Ko Chjuk oʻrtasida san'atga nisbatan munosabatda ziddiyat sabablari anglashiladi. Adib ustoz-shogird oʻrtasidagi tushunmovchiliklarni qushlar ichida oʻziga xos obraz sanalgan qaqnus qushi timsolida ochib beradi. Ustoz va shogirdning san'at haqidagi estetik qarashlaridagi farqliklar qaqnus qushi timsolida yoritiladi.

Bir vaqtlar Ko Chjukni shogirdlikka olmagan ustoz – Sok Tam, keyin uni kechirdi, moʻyqalam bilan mashq qilishi uchun izn berdi. Ammo, bu ustoz-shogird oʻrtasidagi munosabatlarning yaxshi tomonga oʻzgarganidan dalolat bermas edi. Aksincha, Ko Chjukning dastxati charxlanib, tobora nafis boʻlib borgani sari ustozining tund nigohida tushunarsiz bezovtalik chaqnay boshladi. Biroq shogirdning umidi uzilmadi. U umrining deyarli yarmi davomida ustozining sovuqqonligi va beparvoligidan aziyat chekdi, ammo, shu bilan birga bu munosabatga koʻnikdi ham. Endi u har bir xatti-harakatida ustozining gʻazabini qoʻzgʻatish, behalovatlikka mubtalo qilish, alam uygʻotishni odat qildi. Hatto, ustozining jahl qilishidan, xoʻrsinib qarashlaridan oʻzida tushunarsiz mamnuniyat hissini tuyardi. Ustozning tashvishlarining cheki koʻrinmas, shogirdning esa oʻziga ishonchi ortib borardi.

Aslida, ustoz-shogirdning ijodga boʻlgan munosabati bir-biriga mos tushmasdi. Sok Tamning asarlaridan u shijoatni qadrlashi his etilar, asosiy e'tiborini buyumlarning ruhi va ichki tabiatiga qaratardi. Bu uning "*Rangtasvir va xattotlik – ruhning tasviri*" [이문, 2021], degan jumlalarida anglashiladi. Ko Chjuk, esa, eng avvalo, goʻzallikni qadrlardi va oʻz ishlarida hissiyot va mohiyatni ifoda etishga intilardi. Sok Tam uchun surat – ruhning ifodasi, Ko Chjuk uchun – buyumning tasviri edi. Bu ustoz-shogird oʻrtasida uzoq vaqt yigʻilib qolgan munosabatlarning uzil-kesil barham berilishiga sabab boʻldi:

" – *Sen, ahmoq, kitobiylik ruhini his etish, bitiklar muattar hidini anglab yetishni oʻrganish uchun aslo qaygʻurmaysan! Buning oʻrniga valdiraganing*-*valdiragan*! *Sen mumtoz qonunlar va kitoblar mohiyatini tushunmaysan, axir*! *Sen nazm va nasrdan lazzatni tuymaysan. Naqadar*

*sharmandalik*! *Qo'lni mashq qilib, ayanchli taqlid qilishdan nariga o'ta olmaslik. Hech bo'lmaganda bunga uyalishing kerak edi – yo'q, buning o'rniga buyuklarni muhokama qilmoqchi bo'lasan*" [이문, 2021].

Bu so'zlar shogird qalbining tub-tubiga yetib bordi. Sakkiz yil davomida Ko Chjuk jon kuydirib tahsil oldi, sabot va qunt bilan soatlab rangtasvir va xattotlikka berilib mashq qildi, yozda issiqdan lohas bo'lguncha, qishda oyoqlari muzlab qolguncha joyidan qo'zg'almadi. Uy-ro'zg'or ishlariga ko'ngil bo'lmas, faqat rangtasvir va xattotlik bilan shug'ullanardi. Ustozining o'ziga nafrat bilan qarab turishlari ham kor qilmaydigan darajaga yetdi. Bu uning hayotidagi eng sermazmun davr bo'ldi. Bu davrda u iste'dod va ilhom uyg'unligida yuksak yutuqlarga erishdi. Ammo, uning qalbi notinch bo'lib, barcha omad, muvaffaqiyatlarda soxtalikni ko'ra boshladi. "*...bu xuddi uyiga o't tushgan odamning boshpanasizligi va tushkunligi tuyg'usiga o'xshardi*" [이문, 2021]. Aynan mana jumlalarda muallif shogirdni qaqnus holatiga qiyoslaydi.

Shogird zuhurida kechayotgan bu ziddiyatlarning ikki sababi mavjud. Birinchidan, Ko Chjukning yoshlik yillari, tasavvurida, qaysidir qora siyoh va qog'ozlar dunyosiga ma'nisiz singib ketdi. Un Guk qistovi bilan uylanganida ikkita farzandni dunyoga keltirib bergan ayoli uning uchun ehtiros mahbubi emas, xuddi javon yoki yozuv stoli kabi zarur ashyo bo'ldi. Uning yoshligi, orzulari, muhabbati, intilishlari – hammasi ta'limga ketdi. Endi esa uning hayoti kech kuzda shamol, yomg'ir ostida shoxda yolg'iz ayanchli titrab va qaltirab turgan sarg'aygan yaproqqa o'xshardi; o'zi ko'zlagan, uning uchun hamma narsani qurbon qilgan maqsadi esa tog' cho'qqilari zanjiri uzra ko'prikdek egilgan kamalak singari olisda qolgandi.

Ikkinchidan, Ko Chjuk asta-sekin yirik rassom va xattotga aylangani sari oldida soxtalik tuyg'usi tobora ko'proq ko'ndalang bo'layotgan o'z iste'dodining ma'nisi to'g'risidagi masalaga o't qo'yardi. Shu zaminda erkak bo'lib tug'ilib, butun umr qora siyohni surish va mo'yqalam chaplash, shu bilan ovunish – bularning barchasi soxtalikka o'xshardi. Bu vaqtda mamlakatda kimdir vatanini ozod qilish uchun jonini qurbon qilmoqda; kimdir tinimsiz tashvishlar bilan vatandoshlariga ilm nurini eltmoqda; kimdir amaliy bilimlarni egallab, o'zini jamiyatga xizmat qilishga baxshida qildi.

Ustozi tomonidan bir umr qulog'iga quyilgan: "*Qaqnus dengizni teshib o'tmoqda*" [이문, 2021] baytidagi qaqnus qushi faqat majoz, ustozining qat'iyatli, orasi katta-katta ochib yoziladigan dastxati bilan bog'liq qandaydir kuch ramzi edi. Ibodatxona devorlarida rangi o'chgan bezakda ham qush o'zining ulug'vorligini ko'z-ko'z qilib turardi. Xayolida qaqnus qushi oltin qanotlarini silkitib, yuksak samoga parvoz qildi, to'satdan pastga toshdek otildi, dengiz to'lqinlarini teshib o'tdi. Mana shunda shogird ustozining tashvishlari, unga nafrat bilan qarashlari, uni shogirdlikka olishga ikkilangani, butun umr undan ehtiyot bo'lib yurgani, o'zining irodasini bukkanligi to'g'risidagi achchiq xotiralari ma'nosini anglab yetdi: "*Agar sen hech bo'lmasa bir marotaba mo'yqalaming ostidan chiqayotgan bitikda hayot*ni *ko'ra olsang – maqsadingga erishgan bo'lasan*" [이문, 2021].

Ustozi uchun Qaqnus qudratli nafosat va ravshan ongning an’naviy ramzi, shogird uchun esa badiiy mukammallik ramzi. Avval shogird bir umr amal qilgan, ustoz o‘limidan so‘ng ongida qayta shakllangan estetik konsepsiya quyidagilardan iborat edi: an’anaviy rassom surat chizish mahoratini dastxat, xattotlik orqali egalladi; Ko Chjuk esa surat yordamida xattotlik sirlarini ochishga urindi. Agar bitiklar ijodi faqat ma’noni yozuv belgilari orqali ifoda etishdan iborat deb hisoblasa, u o‘ziga hayotni baxshida qilish uchun arzimaydi: “*Bir necha oy ichida mo‘yqalam yordamida ma’noni ifoda etishni egallab olish mumkin, hozir qalam yoki ruchka kabi oddiy yozuv qurollari paydo bo‘lgach, bunga bir necha kun kifoya qiladi. Biroq xattotlikning mohiyati ma’noni ifoda etish emas, balki iyerogliflarni chizish jarayonida tug‘iladigan muhabbatdir; shuning uchun* iyeroglifni ma’no belgisi emas, ma’nodor surat sifatida tushunish darkor” [이문, 2021]. Umri poyonida shogird “buyum surati” va “ qalb surati” o‘rtasiga chegara qo‘ydi. “Qalb surati” eng avvalo, rassom tuygan, his qilgan, uning botinidagi kechinmalari bilan bog‘liq edi.

Koreys adibi qaqnus qushi obrazi talqinidagi ayrim xususiyatlar o‘zbek adabiyotshunos olimi Izzat Sulton qalamiga mansub “Qaqnus” pesasida kuzatiladi. “Qaqnus” asari ikki avlod to‘g‘risida. Eski totalitarizm davridan chiqqan, unda faol rol o‘ynagan bobo bilan yangi avlod vakili – yosh yigit o‘rtasidagi munosabatlar to‘g‘risida. Ikki avlod o‘rtasidagi ziddiyat. Voqealar rivojining o‘rtasiga kelguncha pesa nima bilan tugashini bilmasdim.

“Men bobo – katta avlodman, nabiram – kichik, hozirgi avlod. Davr shiddati shunday bo‘ldiki, sizning umringiz bekorga ketgan, deydi nevaram. Bobo esa, yo‘q aksincha, zoe o‘tmagan, deydi. Hozir shunday bir vaziyat – avlodlar to‘qnashuvi ro‘y beryapti: Stalinning hamma jihatlariga sheriksiz, xalq oldida gunohkorsiz, jinoyatchisiz, yegan noningiz harom, deb tursa yosh avlod. Pesa o‘rtalarigacha voqealar shu taxlit kechadi [Раҳимжонов, 2008:125].

Bobo va nevara o‘rtasidagi tortishuv Li Munyol qissasida ustoz-shogird o‘rtasidagi ziddiyatli to‘qnashuvga o‘xshaydi:

“ – Aytishlaricha, So Chje yetmish sakkiz yoshida kunjut doniga to‘rt iyeroglif: “Osmon ostidagi buyuk dunyo”ni bitishga muvaffaq bo‘lgan. Men hali yetmishga to‘lmasam ham bir urinishda to‘rt iyeroglifni yozish uchun quvvatim yetmay qoldi.

Ustozning hazin ovozi hozir naqadar mungli eshitilardi. Lekin Ko Chjuk bu so‘zlarni eshitganida kunma-kun o‘zini bosib turgan g‘azabi ongiga urildi. Sok Tamning beholligi Ko Chjukda hamdardlik uyg‘otmadi, aksincha, u g‘ayrioddiy yengillikni his etdi.

– Agar siz ularni bir o‘tirishda bita olganingizdachi? Agar Qaqnus sizning stolingizdan to‘ppa-to‘g‘ri osmonga otilgan bo‘lsachi, agar xonangizga to‘satdan xo‘shbo‘y fil kirib kelsachi – bularning sizga nima daxli bor? [이문, 2021].

Mutlaqo kuchdan qolgan ustoz shogirdning bu tuturiqsiz soʻzlaridan lol qoldi, tili kalimaga kelmadi. Oʻziga kelgan Sok Tam shogirdi aytgan soʻzlarning magʻzini chaqib koʻrdi, qahr bilan shunday javob berdi:

“ – Bunga qanday hadding sigʻdi? Haqiqiy rassom ruhining yana shunday yuksak holatga erishishini orzu qiladi. Hech boʻlmasa bir marotaba!

– Mayli bunga erishdingiz ham deylik, ammo bu odamlarga nima beradi? – tilini tiymasdi Ko Chjuk.

– Hali Tiyonshon togʻining tepasiga chiqmay turib Osmon ostidagi oʻlkada balandroq togʻ yoʻqmi deb hovliqyapsanmi? Seningcha, choʻqqini zabt etganlar va ismlarning abadul abad shon-shuhratga burkaganlar befoyda ish bilan shugʻullanganlarmi?

– Ular oʻzlarini va boshqalarni aldab kelganlar. Mayli, daoda qogʻozni siyoh bilan bulgʻash boʻlaqolsin – nima boʻpti? Bunda qandaydir sirlilik bor – bu juda ulkan voqeami? Hatto, oʻgʻrilar va qassoblar ham oʻz daolariga amal qiladilar. Hatto, kulollar va temirchilar ham oʻz daolariga rioya qiladilar. Oʻz ismingni mangulikka muhrlading deb xohlagancha gapiraver – mayli, mendan keyin iyerogliflar bitilgan qogʻozlar qolsin, avlodlar koʻz oʻngida oʻralashib, jonga tegsin, buning nima nafi bor? Hatto, qabr toshlarini ham shamol va yomgʻir yemiradi – shunday ekan qogʻoz bilan siyoh qanchaga chidaydi? Bunday meros hech kimning turmushini yaxshilay olmaydi, hech kimni toʻydirmaydi va isitmaydi. Siz esa bu maʼnisizlikni yashirish uchun goʻyoki oʻzingiz erishgan ruhning qandaydir taʼriflab boʻlmaydigan, aql bovar qilmaydigan darajasiga erishdim, deb maʼqullaganingiz-maʼqullagan” [이문, 2021].

Sok Tam toshdan yasalgan siyohdonning qopqogʻini zarb bilan shogirdiga qarata otdi. Qopqoq shogirdning peshonasini yalab oʻtdi. Bir umrga peshonasida qolgan chandiqni har safar ushlab koʻrganida shogirdning xotirasida nafrat, qaygʻu, qoʻrquv ila boqib turgan ustoz gavdalanardi.

Li Munyolning mazkur qissasi syujeti Fariduddin Attorning 17-maqolasida keltirilgan qaqnus qushi hayoti asosiga qurilgan. M. Hoshimov Fariduddin Attorning 17-maqolasida: “Qaqnus – Hindistonda uchraydigan bir qush. Uzun tumshugʻi bor. Unda naydagidek teshiklar koʻp. Har teshikdan alohida sado chiqadi. Ming yilcha yashaydi. Qachon oʻlishi unga oldindan ayon boʻladi. Umri poyoniga yetayotganini sezgach, bir joyga xas-xashak, choʻp-oʻtin yigʻadi. Keyin oʻzi yiqqan shu xirmon ustiga chiqib, jonidan ayrilayotgani qasdiga shunday dard-figʻon chekadiki, buni eshitgan barcha parrandayu darranda atrofiga yigʻiladi. Bu noladan taʼsirlanib, koʻplari bu dunyodan voz kechib yuboradi, bir qanchasi shu yerdayoq jon taslim qiladi, ayrimlari behush boʻlib yiqiladi. Soʻng qaqnus qanotlarini silkitishga tushadi. Shunda birdan oʻt chiqib ketadi. Bu olov xirmonga tutashib, katta gulxanga aylanadi. Bu otashda qaqnusning oʻzi ham yonib ketadi. Xirmon choʻgʻ, choʻgʻ esa kul boʻlib qoladi. Kul soviganidan keyin esa kutilmaganda uning ichidan bir joʻja chiqib keladi.

Qaqnusning jufti yo‘q edi, nasli yo‘q edi, tanho yashab o‘tgan edi. Kuyib, kul bo‘lganidan keyin o‘rniga qaqnusbacha paydo bo‘ldi” [Ҳошимов, 2019].

Z. Mamadaliyeva esa shunday yozadi: “Aytishlaricha, umrining oxirida u turli xushbo‘y o‘tinlar bilan o‘zi va uychasini yondirarmish va uning kulidan yangi qaqnus paydo bo‘larkan. Misrliklarning tasavvuri bo‘yicha, u o‘tlarning xushbo‘y hididan o‘lar ekan, so‘ng esa quyoshda yonib ketarmish va uning tanasidan qaqnus bola chiqar ekan” [Мамадалиева, 2010:37].

“*...Umri poyoniga yetayotganini sezgach, bir joyga xas-xashak, cho‘p-o‘tin yig‘adi*” jumlalarida: “*Ko Chjuk o‘tgan yil yozida kasalxonadan chiqqanidan beri har kuni suratlar galareyasiga borishni odat qilgandi. Qayerdadir asarlari paydo bo‘lishi bilan dastavval nega shunday ish tutayotganini tushunmasa ham, chiqimlarga qaramasdan, ularni sotib olardi. Ammo endi asta-sekin bir qarorga kelayotgandi*” [이문, 2021] lavhasidagi shogirdning xatti-harakatlari oydinlashadi. Ko Chjuk bir umr o‘zi chizgan suratlarni, galareyalardan, do‘konlardan, hatto, kutubxonalardan katta pul evaziga qaytarib ola boshladi.

Qaqnus qushning hayotidagi: “*Keyin o‘zi yiqqan shu xirmon ustiga chiqib, jonidan ayrilayotgani qasdiga shunday dard-fig‘on chekadiki, buni eshitgan barcha parrandayu darranda atrofiga yig‘iladi. Bu noladan ta’sirlanib, ko‘plari bu dunyodan voz kechib yuboradi, bir qanchasi shu yerdayoq jon taslim qiladi, ayrimlari behush bo‘lib yiqiladi*.” lavhasi koreys yozuvchisining “*Ko Chjuk o‘zganing dastxati namuna bo‘lgan holatlarda belgilardan nusxa ko‘chirishdagi va uyg‘unlikdagi noaniqliklarni qayd etardi; uning o‘zi ijod qilganlarida esa shaxsan bema’niligi va no‘noqligini ayblardi; shuning uchun o‘ram ketidan o‘ram chap tomondan joy olayotgandi. Suratlar bilan ham xuddi shunday bo‘layotgandi. Qadimiy qoidalarning berahmligiga o‘zining sovuq munosaba qo‘shildi – Ko Chjukka hech narsa yoqmayotgandi*” tarzida beriladi.

“*So‘ng qaqnus qanotlarini silkitishga tushadi. Shunda birdan o‘t chiqib ketadi. Bu olov xirmonga tutashib, katta gulxanga aylanadi Bu otashda qaqnusning o‘zi ham yonib ketadi. Xirmon cho‘g‘, cho‘g‘ esa kul bo‘lib qoladi*” jumlalarida shogirdning bir umr o‘zini aldab yashagani, tasannolar, hurmat-ehtiromlarning yolg‘onligi anglashiladi: “*Ko‘z ochib-yumguncha olov o‘ramlarni o‘z qa’riga oldi. Kimdir qichqirib yubordi, kimdir yig‘lashga tushdi. Ayrimlar uchun Ko Chjukning barcha ajoyib san’ati, butun hayotining mevalari yonib ketdi. Boshqalar uchun yorqin alanga dahshatli haqiqatni yoritdi. Yana ba’zi birovlar uchun Ko Chjuk umrining o‘zi kul bo‘ldi. Yana bir toifa odamlarga – to‘g‘ri, ular kam sonli edi – bir qop pul yonayotgandi. ...Ko Chjuk yonardi, sanoqli daqiqalarda kulga aylayotgandi...va u tomonidan yaratilgan, aslini olganda karavotda yotgan qartaygan bemor tanasidan ancha muhim hamma narsa axlatdek to‘planib, o‘t qo‘yilgan va ularni olov yamlayotgandi*” [이문, 2021].

“*Kul soviganidan keyin esa kutilmaganda uning ichidan bir jo‘ja chiqib keladi... Kuyib, kul bo‘lganidan keyin o‘rniga qaqnusbacha paydo bo‘ldi*” jumlalarida esa shogirdning bir umr san’atda

qarama-qarshi fikrlarni murosaga keltirish uchun urinishlari ayon bo‘ladi: “*Va shu onda Ko Chjuk ko‘rdi. Alanganing qoq o‘rtasida bir lahzagina u ko‘kka otilgan ulkan qushni payqadi, tilla tusda yarqirayotgan qanotlarni va qudratli parvozni ko‘rdi*” [이문, 2021].

“*Qaqnusning jufti yo‘q edi, nasli yo‘q edi, tanho yashab o‘tgan edi*” jumlalarida esa Ko Chjukning erta yetim qolgani, otasining mayparastligi, onasining esa qo‘shni bilan qochib ketgani, ustozning uyida ham barcha shogirdlar qatoriga qabul qilinmaganligi ma’lum bo‘ladi. Bir umr yolg‘iz yashashga odatlangan shogird uylangandan so‘ng ham ayolini ikki farzandi bilan birga tashlab ketdi. Bir umr darbadar hayot kechirdi, avval nusxa ko‘chirish evaziga hayot kechirgan bo‘lsa, san’atning mohiyatini anglab yetganida faqat mashq qildi, o‘zligidan kechdi. Umrining poyonida esa o‘zi yaratgan asarlarga o‘t qo‘yib, ertasi kuni omonatini topshirdi.

**Xulosa.** Qaqnus qushi timsolida adib ustoz-shogird yashagan muhit, ular o‘rtasida yuzaga kelgan ziddiyat mohiyatini ochib bergan. Li Munyol ustozni umri poyoniga yetayotgan, haqiqiy ijodkor sifatida san’atni qadrlovchi inson tarzida chizadi. Iqtidorli shogird esa san’atdan – kun kechirish quroli sifatida foydalanadi, nusxa ko‘chirish mahorati ortidan kelayotgan shon-shuhratlarga aldanadi. Ammo, bir vaqtlar ustozi qayta-qayta takrorlagan qaqnus qushi shogirdning ma’nosiz o‘tgan hayotini sarhisob qilish uchun turtki berdi. Bir umr o‘zi chizgan suratlarga o‘t qo‘yilgan vaqtda u san’atning haqiqiy ruhini his etdi.

**Foydalanilgan adabiyotlar ro‘yxati:**

1. Мамадалиева З. Қақнус тимсоли талқинлари. “Yoshlik”. №6 (235) 2010.
2. Раҳимжонов Н. Бадиий асар биографияси. – Тошкент. “Фан” нашриёти. 2008.
3. Ҳошимов М. Қақнус: атторона, навоийона. Тафаккур журнали. №3. 2019.
4. 이문열. 금시조. – 서울: 알에이치코리아, 2021.